


# Sheekooy Sheeko, Sheeka xariiro.



Waabaa waxaa jiri jirey wiil magiciisu yahay Warsame.

Warsame wuxuu aad ujeclaa mooska.

Subax kasta wuxuu iskoolka u qaadan jiray moos.

Maalin maalmaha ka mid ah, asaga oo u socda iskoolka, oo moos gacanta ku wata, ayaa danyeer ka horyimid.

Danyeerkii ayaa damcay inuu mooska ka qaato Warsame, gadaal ayuuna ka maray.

Warsame wuxuu dareeymay in gadaashiisa la socdo, wuxuuna is yiri fiiri waxa gadaashaada socda, asaga oo fiirinaya ayuu daanyeerkii kusoo booday Warsame oo ka dafay mooskiisii.

Xiisada: Soomaali.
02/08/2016




Warsame oo aad u xanaaqsan ayaa ku soo noqday gurigii.

Malintii labaad Warsame mooskiisii wuxuu gashtay boorsada, meesha biyaha la gashto, si uu mooska uga qariyo Danyeerkii.

Hase ahaatee danyeerkii wuxuu arkay mooskii, oo boorsada ayuu ku booday wuxuuna kala baxay mooskii.

Warsame maalintii dambe wuxuu ku fakaray sida uu mooskiisa uga ceshan lahaa danyeerkaan, maalin kasta ka cuna mooskiisa.

Maalintii saddexaad Warsame mooskii ayuu ku soo cunay guriga intii uusan ka soo bixin, wuxuu gacanta ku soo qaatay qolafkii mooska, wuxuuna is yiri danyeerka ka guulayso maanta.

Danyeerkii wuxuu Warsame ka dafay qolafkii mooska, wuuna cunay. Warsame aad ayuu u xanaqay markuu arkay Danyeerkii oo mooska qolafkiisii cunaya.

Malintii afaraad Warsame aad ayuu u fakarey, siduu uga ceshan lahaa danyeerka mooskiisa.

Subaxii dambe Warsame inta uusan guriga kasoo bixin ayuu mooskii soo mariyay basbaas wuuna soo qaatay.



Danyeerkii ayaa dafay mooskii basbaaska lahaa, intuu cunay ayuu ku gubtay.

Warsame aad ayuu ugu qoslay markuu arkay danyeerkii oo carabkiisa banaanka yaallo oo bood boodaaya, kana cararay mooskii basbaaska lahaa.

Subaxii dambe Warsame wuxuu soo qaatay mooskisi Waxuuna soo agmaray danyeerkii.

Danyeerkii kama dafin mooskii Warsame maalin dambe.